WIKIPEDIA

# Griichesch

**Griichesch** ass eng indoeuropäesch Sprooch, déi zur Grupp vun de Kentum-Sproochen an zur hellenescher Branche vun dëser Sproochefamill gehéiert. Griichesch gëtt vun zirka zwielef Millioune Leit als Mammesprooch geschwat, vun deenen zirka 9,9 Milliounen a Griicheland liewen. Déi aner sinn a 35 Länner verdeelt. Op Zypern ass Griichesch, nieft dem Tierkeschen och eng offiziell Sprooch. D'Griichesch ass och eng vun de 24 offizielle Sprooche vun der Europäescher Unioun.

## Geschicht

Déi eelst schrëftlech Zeie vun der Sprooch si mykenesch Texter an der Linearschrëft B. Wärend der klassescher Zäit gëtt et schonn eng jett Dialekter, zu de wichtegsten zielen d'Attesch-Ionescht (wat hautdesdaags an de Schoulen als "Algriichesch" geléiert gëtt), d'Dorescht-Nordwestgriichescht, d'Aeolescht, an d'Arkadesch-Kyprescht.

D'politesch, wirtschaftlech a kulturell Positioun vun Athen am 5. Joerhonnert v. Chr. hunn deen do geschwaten atteschen Dialekt zur iwwerregionaler Allgemengsprooch (Koinè) gi gelooss. Duerch d'Eruewerunge vum Alexander de Groussen am 4. Joerhonnert v. Chr. gouf et zu enger Weltsprooch an Lingua franca. Och am Réimesche Räich blouf Griichesch nieft Latäin eng Amtssprooch. Den Afloss vu Friemsproochen huet ëmmer erëm zu Beméiunge gefouert, d'griichesch Sprooch ze botzen a sech op d'klassescht Attesch ze baséieren. Soueng "gebotzte" Versioun gouf e puer Joerhonnerte méi spéit zur Amts- a Literatursprooch vum Byzantinesche Räich.

Wärend der Besatzung duerch d'Osmanescht Räich war d'Ënnerriichte vu Griichesch offiziell verbueden. Allerdéngs huet d'Sprooch weidergelieft, am Alldag vun de Griichen, a bei de Paschtéier, déi et trotzdeem heemlech geléiert hunn. D'Sprooch huet sech awer wärend dëser Zäit staark verännert. No der moderner Staatsfondatioun gouf d'Katharevousa (καθαρευουσα = Reng Sprooch) offiziell Sprooch, eng Konschtsprooch, déi awer de Wuertschaz vum Attesche konservéiert hat, mä neigriichesch grammatesch Strukturen hat. Eréischt 1976 gouf d'Vollekssprooch ("Dimotiki", gr. δημοτικη) definitiv zur Sprooch vun der Verwaltung an der Wëssenschaft.

Am Laf vun de JoerDausenden huet d'Griichesch Sprooch vill Verännerungen an der Aussprooch matgemaach, d'Orthographie ass awer zum groussen Deel konstant bliwwen. Dëst ass ënner anerem op déi sélleche "Botzaktiounen" zréckzeféieren. Déi an hellenistescher Zäit agefouert Accente goufen nach bis viru kuerzem benotzt. Duerch en Dekret vum griichesche President vum 29. Abrëll 1982 goufen den accent grave, den accent circonflexe, de Spiritus asper an de Spiritus lenis ofgeschaaft. Am Neigriichesche gëtt et hautdesdaags nëmmen nach den accent aigu, deen déi betounte Silb markéiert.

D'griichesch Sprooch a Schrëft haten e groussen Afloss op Europa: d'laténgescht genee sou wéi d'kyrillescht Alphabet goufen op der Basis vum griicheschen Alphabet entwéckelt, an a villen europäesche Sprooche fënnt een nach d'Wuerzele vu griichesche Wierder.

## Kuckt och

- Griicheland
- Griichescht Alphabet

## Um Spaweck

**Commons: Griichesch** – Biller, Videoen oder Audiodateien

- el.wikipedia.org - Wikipedia op Griichesch (https://el.wikipedia.org)
- D'Virgeschicht vun de griicheschen Dialekter (http://info.uibk.ac.at/c/c6/c604/pdf/Hajnal/Griech.Dial.pdf)

K · D · Ä (https://lb.wikipedia.org/w/index.php?title=Schabloun:Navigatioun_Amtssproochen_EU&action=edit)

**Amtssprooche vun der EU**

Bulgaresch · Däitsch · Dänesch · Englesch · Estesch · Finnesch · Franséisch · Griichesch · Hollännesch · Iresch · Italieenesch · Kroatesch · Lettesch · Litauesch · Malteesesch · Polnesch · Portugisesch · Rumänesch · Schweedesch · Slowakesch · Sloweenesch · Spuenesch · Tschechesch · Ungaresch